# O‘ZBEKISTON RESPUBLIKASI OLIY TA’LIM, FAN VA INNOVATSIYALAR VAZIRLIGI

## TOSHKENT DAVLAT IQTISODIYOT UNIVERSITETI SAMARQAND FILIALI

# “IQTISODIYOTNI BARQAROR RIVOJLANTIRISHDA RAQAMLI TEXNOLOGIYALAR: MUAMMOLAR, INNOVATSIYA VA YECHIMLAR”

**mavzusidagi Respublika ilmiy-amaliy anjuman materiallari**

# TO‘PLAMI

**2024-yil 18-19 aprel**

**SAMARQAND 2024**

***Tashkiliy qo'mita a'zolari***

**Abduvohidov Sunatillo Abdinabiyevich**
Toshkent davlat iqtisodiyot universiteti Samarqand filiali Ilmiy-tadqiqotlar, innovatsiyalar va ilmiy-pedagogik kadrlar tayyorlash bo'limi boshlig'i

**Egamov Raxmatillo Mirolimovich**
Mirzo Ulug'bek nomidagi Samarqand davlat arxitektura qurilish universiteti "Biznesni boshqarish" kafedrasi mudiri, i.f.f.d. PhD.

**Abdusamatov Baxtiyor Karaboyevich**
Mirzo Ulug'bek nomidagi Samarqand davlat arxitektura qurilish universiteti dotsenti

**Anarbayeva Fotima Urazaliyevna**
Toshkent davlat iqtisodiyot universiteti Samarqand filiali Raqamli iqtisodiyot va axborot texnologiyalar kafedrasi dotsenti, p.f.f.d. PhD.

**Eshimov Raxmon Rustamovich**
Toshkent davlat iqtisodiyot universiteti Samarqand filiali Raqamli iqtisodiyot va axborot texnologiyalar kafedrasi dotsenti, p.f.f.d. PhD.

**Karimov Abduboqi Aliqulovich**
Toshkent davlat iqtisodiyot universiteti Samarqand filiali Raqamli iqtisodiyot va axborot texnologiyalar kafedrasi dotsenti, t.f.f.d. PhD.

**Janzakov Bekzod Qulmamatovich**
Toshkent davlat iqtisodiyot universiteti Samarqand filiali Raqamli iqtisodiyot va axborot texnologiyalar kafedrasi dotsenti, i.f.f.d. PhD.

**Xikmatov Xakimxon Xamzaevich**
Toshkent davlat iqtisodiyot universiteti Samarqand filiali Buxgalteriya hisobi va statistika kafedrasi dotsenti, f.-m.f.n

**Abdinobiyev Alisher Abdishukurovich**
Toshkent davlat iqtisodiyot universiteti Samarqand filiali Raqamli iqtisodiyot va axborot texnologiyalar kafedrasi o'qituvchisi

kasb etadi, chunki bu orqali moliyaviy tranzaksiyalar shaffofligi oshadi va soliq bazasi kengayadi. Raqamli to'lovlarni qo'llash, moliyaviy tranzaksiyalarni kuzatish va soliq to'lash jarayonlarini soddalashtiradi, bu esa soliqdan qochish holatlarini kamaytirishga va soliq tushumlarini barqarorlashtirishga yordam beradi.

Shuningdek, raqamli to'lovlarni joriy etish orqali, iqtisodiyotning elektron savdo kabi yangi sektorlari rivojlanadi, bu esa yangi soliq manbalarini yaratadi. Elektron savdo platformalari va raqamli xizmatlar, soliq idoralariga yangi soliq tushumlarini jalb qilish imkonini beruvchi sohalardir.

## XULOSA

Moliyaviy inklyuziya va raqamli to'lovlarning jahon miqyosidagi iqtisodiy va soliq tushumlariga ta'siri, ularning joriy etilishining muhimligini tasdiqlaydi. Bu jarayonlar nafaqat moliyaviy tizimni inkluzivroq va samaraliroq qiladi, balki iqtisodiy o'sishni rag'batlantiradi va davlatning soliq bazasini kengaytiradi.

Moliyaviy inklyuziya va raqamli to'lovlarning kengayishi, global iqtisodiyotda sezilarli ijobiy o'zgarishlarga sabab bo'lmoqda. Bu o'zgarishlar orqali, kambag'al aholi qatlamlari moliyaviy xizmatlarga kirish imkoniyatiga ega bo'lmoqda, bu esa ularning iqtisodiy faoliyatda qatnashishini oshiradi va shu orqali umumiy iqtisodiyotga hissa qo'shadi. Raqamli to'lovlarning rivojlanishi soliq tushumlarini oshirish va soliq yig'imining samaradorligini yaxshilash orqali davlat byudjetini mustahkamlashga yordam beradi.

## Adabiyotlar ro'yxati

1. World Bank. (2020). Global Financial Inclusion (Global Findex) Database 2017. Washington, DC: World Bank.
2. IMF. (2019). Fintech: The Experience So Far. Washington, DC: International Monetary Fund.
3. Arun, T., & Kamath, R. (2015). Financial Inclusion: Policies and Practices.
4. Demirgüç-Kunt, A., Klapper, L., Singer, D., & Ansar, S. (2018). The Global Findex Database 2017: Measuring Financial Inclusion and the Fintech Revolution. Washington, DC: World Bank.

# RAQAMLI IQTISODIYOTNI BARQAROR RIVOJLANTIRISHDA SUN'IY INTELLEKT, SMART TEXNOLOGIYALARI

***Narzullayeva Zuhra Abdullo qizi***
***O'rozaliyev Elyor Shuxrat o'g'li***
*Toshkent davlat iqtisodiyot universiteti Samarqand filiali*
narzullayevazuhra05@gmail.com

**Annotatsiya:** Sun'iy intellekt texnologiyalari va ma'lumotlar analitikasi bugungi kunda iqtisodiyotni rivojlantirish, shuningdek, boshqa barcha sohalar rivoji uchun mo'ljallangan katta imkoniyatlar yaratib beruvchi zamonaviy yondashuv bo'lib, XXI

asr texnologik yangiligi hisoblanadi. Yangicha metodlar orqali iqtisodiy jarayonlarni yaxshilash, sun'iy intellekt dasturlaridan to'g'ri foydalana bilishni yetarlicha o'rganib, iqtisodiy kelajagimizni oldindan prognoz qilib ayta olishimiz mumkin.

**Kalit so'zlar:** Sun'iy intellekt, kompyuter, IT texnologiyalari, dasturlar bazasi, kiber hujum, menejment, boshqaruv shakllari, avtomatlashtirish.

**Annotation:** Artificial intelligence technologies and data analytics are today a modern approach that creates great opportunities for the development of the economy, as well as for the development of all other areas, and is considered a technological innovation of the 21st century. We can predict our economic future by learning how to improve economic processes through new methods, learn how to use artificial intelligence programs correctly.

**Keywords:** Artificial intelligence, computer, IT technologies, software base, cyber attack, management, forms of management, automation

**Аннотация:** Технологии искусственного интеллекта и анализа данных сегодня представляют собой современный подход, создающий большие возможности для развития экономики, а также для развития всех других сфер, и считаются технологической инновацией XXI века. Мы можем предсказать наше экономическое будущее, научившись улучшать экономические процессы с помощью новых методов, научившись правильно использовать программы искусственного интеллекта.

**Ключевые слова:** Искусственный интеллект, компьютер, ИТ-технологии, программная база, кибератаки, менеджмент, формы управления, автоматизация.

Maqolamizning kirish qismida intellektual mulkga oid qisqacha ma'lumotni bayon qilib o'tsak. Barchamizga ma'lumki, jahon miqyosida har bir mamlakatda ijtimoiy-siyosiy, ilmiy-amaliy, ayniqsa, iqtisodiyot tarmoqlariga intellektual faoliyat natijalari va innovatsiyalarni joriy etish mexanizmlarini takomillashtirish, raqamli texnologiyalar yordamida kompaniya brendlarini yaratish, xalqaro savdo bozorlarida smart texnologiyalari ya'ni kompyuter, dasturlash qurilmalari va boshqa dasturlardan foydalangan holda yetarlicha daromad ko'rish davlat iqtisodiyoti rivojlanishi uchun asosiy dastak hisoblanadi.

Asosiy qismga keladigan bo'lsak, iqtisodiy sohalarda ham sun'iy intellektning o'rni katta. Iqtisodiyotning rivojlanish bosqichlarida sun'iy intellektning turli shakllaridan foydalanishimiz mumkin va boshqa shakllari bilan solishtirib ko'rishimiz ham mumkin. Ularda deyarli farq sezilmaydi. Bugungi dunyoda, sun'iy intellekt (SI) va smart texnologiyalar, ya'ni aqlli texnologiyalar, boshqa so'z bilan aytganda, iqtisodiy rivojlanishning muhim bosqichi bo'lib borayotgan bu texnologiyalar, kompyuterlar va boshqa qurilmalar orqali ma'lumotlarni o'rganish, tahlil qilish va amalga oshirish imkonini oshirish orqali bizning hayotimizning har sohasida katta o'zgarishlarni keltirib chiqarsak bo'ladi.

SI va smart texnologiyalar, iqtisodiyot sohasida keng doirada qo'llanilmoqda. Ularni yirik korxonalar va sohalarni boshqarish, xizmat ko'rsatish va mahsulotni sotish

jarayonlarini avtomatlashtirish, mijozlar bilan interaksiyani yanada oddiyroq qilish uchun qo‘llash mumkin. Bu esa, kompaniyalar va hokimiyatlar uchun iqtisodiy foyda va samarali ma’lumotlar bilan boshqa ahamiyatli o‘sishlarni ta’minlaydi. Smart texnologiyalar (aqlli texnologiyalar) esa, sun’iy intellekt va boshqa sohalarni o‘z ichiga olgan texnologiyalar majmuyi hisoblanadi. Ular, avtomatlashtirilgan qarorlar olish, qurilmalarni birlashtirish va ma’lumotlardan samarali foydalanish imkonini beradi. Masalan, avtomatik marketing tizimlari, mijozlar bilan aloqani yanada kuchaytirishga yordam beradi. Sun’iy intellekt bilan dasturlangan texnologiyalar, iqtisodiyotning ko‘pgina sohalari uchun katta o‘zgarishlar keltirib chiqarmoqda. SI va smart texnologiyalar, korporativ boshqaruv, marketing, ma’lumotlar analitikasi, mijozlarga xizmat ko‘rsatish va boshqa sohalarda o‘z ta’sirini ko‘rsatmoqda. Ular yordamida, kompaniyalar qulay va samarali iqtisodiy faoliyat olib borishadi. Raqamli iqtisodiyot va smart texnologiyalar so‘nggi yillarda tez-tez e’tiborga sazovor bo‘lgan mavzular hisoblanadi. Bu esa, kompaniyalar, hokimiyatlar va jamiyatning turli sohalarda yangi va samarali texnologiyalardan foydalanish imkonini ochadi.

Bugungi kunda Jahon miqyosida smart texnologiyalar va sun’iy intellektni qo‘llab-quvvatlashga oid loyihalar bo‘yicha davlat hukumatlari tomonidan bosqichma-bosqich qarorlar qabul qilinib kelinmoqda. Shuningdek, O‘zbekistonda ham raqamli texnologiyalar bo‘yicha bir nechta islohotlar amalga oshirilmoqda. Shulardan quyidagilarni keltirib o‘tsak bo‘ladi:

1.Bank sohasida tijorat banklari faoliyatini nazorat qilish, bank mijozlariga masofaviy xizmat ko‘rsatish shakllarini yaratishda;

2.Moliya sohasida pensiya, sug‘urta va ijtimoiy to‘lovlarga oid operatsiyalarni amalga oshirishda smart texnologiyalaridan keng foydalanilmoqda.

Mutaxassis olimlar sun’iy intellekt vositalaridan foydalanish hozirgi davr uchun boshida mukammal tuyulsa, ammo, keyinchalik bu oddiy bo‘ladi deb tashxis qo‘yishgan. Ba’zida sun’iy intellekt texnologiyalaridan foydalanish jarayonida xavf-xatarlarga duch kelinadi. Bunda duch kelinishi mumkin bo‘lgan quyidagi muammolarni keltirsak bo‘ladi.

1. Noto‘g‘ri javoblar;
2. Tarafsizlik;
3. Intellektual mulk va mualliflik huquqi;
4. Kiberfiribgarlik;

Smart texnologiyalari orqali berilgan masalaga yechim topa olamiz. Lekin ba’zi tillarda, xususan, o‘zbek tilida ham ko‘p xatoliklarni yuzaga keltiradi.

Maqolamizning xulosa o‘rnida shuni aytib o‘tishimiz kerakki, iqtisodiyotni rivojlantirishda sun’iy intellekt va smart texnologiyalar, ularning rivojlanishini va ularning iqtisodiyotni o‘zgartirishning zamonaviy yondashuvi hisoblanishini ko‘rib chiqdik. Shuningdek, bu texnologiyalar yordamida, harakatlanish va samarali foyda olishning yangi bosqichlariga o‘tmoqda.

Biz iqtisodiyotimiz rivojlanishi va yuksalishida sun’iy intellekt texnologiyalari

dasturlarimizni yaxshilash uchun ular bilan ishlash jarayonlarida yuqorida keltirilgan kamchiliklarni hisobga olishimiz kerak ekanligini guvohi bo'lamiz. Iqtisodiyotni o'rganish jarayonida sun'iy intellekt va smart texnologiyalari bilan ishlash davrida oddiy xatoyimiz ham iqtisodiy ma'lumotlarga oid katta salbiy natijalarni yuzaga keltirishi mumkin. Misol uchun, Yevropa mamlakatlariga yaqin bo'lmagan mamlakatlardan biri yurtimiz haqida siyosiy ma'lumot qidiradigan bo'lsak, sun'iy intellekt xato va kamchiliklarga yo'l qo'yishi mumkin.

Lekin iqtisodiy sohalarda hech qanday muammolarsiz bizga statistik ma'lumotlar, jadvallar, xabarlarni yetkazib bera oladi. Chunki, hozirgi kunda bir-biridan ancha yiroqda bo'lgan, smart texnologiyalaridan foydalanayotgan mamlakatlarni, deyarli iqtisodiy aloqalar bog'lab turadi. Chunki, ko'plab zamonaviy IT-texnologiyalar xorijda ishlab chiqariladi va boshqa mamlakatlarga eksport qilinadi.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro'yxati:**


1. "Sun'iy intellekt: O'zbekistonda va Jahon bo'ylab" - Azizbek Ashurov.
2. "Sun'iy intellekt va uning dasturlash tilida" - Shavkat Kuchkarov.
3. The Essential Turing: the ideas that gave birth to the computer age (en). Oxford, England: Clarendon Press, 2004. ISBN 0-19-825079-7.
4. https://uz.wikipedia.org/wiki/SunCABCiy_intellekt.CITEREFNRC1999
5. McCorduck, Pamela (2004), Machines Who Think (2nd-nashr), Natick, MA: A. K. Peters, Ltd., ISBN 1-56881-205-1
6. Intelligence", Funding a Revolution: Government Support for Computing Research. National Academy Press, 1999.
7. Sun'iy intellekt. Internet Encyclopedia of Philosophy. (inglizcha)
8. Sun'iy intellekt, BBC Radio — John Agar, Alison Adam & Igor Aleksander (In Our Time, 2005-yil 8-dekabr).
9. https://kun.uz/news/2024/01/09/suniy-intellekt.
10. https://www.researchgate.net/publication/366289831_2022_Ta'limda_suniy_intellektning_imkoniyatlari.


## BLOKCHEYN TEXNOLOGIYASINING IQTISODIY AHAMIYATI VA RIVOJLANISH ISTIQBOLLARI

***Nomozov Faridun Fayzullo o'g'li***
*Toshkent davlat iqtisodiyot universiteti Samarqand filiali*
*e-mail: nmzfaridun@mail.com*

**Annotatsiya**. Ushbu maqolada blokcheyn texnologiyasining iqtisodiy ahamiyati hamda, O'zbekistonda blokcheyn texnogiyalaridan foydalanish samaradorligi, shuningdek, bank-moliya va elektron hukumat tizimidaqo'llashning foydali jihatlari keltirib o'tilgan.